# IZINDABA ZEBANDHLA.

Si ya kumbula, ukuti uJesu wa e tembisile abapostoli nebandhla ngokuti: "Bhekani, ngi nani izinsuku zonke ku ze ku be sekupeleni kwezwe" (Math. 28, 20). Futi: "Amasango ehaidese a ka yi ku l'ahlula (ibandhla lami)" Math. 16 18. Izindaba zebandhla zi ya si tyengisa kakulu ukugcwaliseka kwa les' isitembiso. U Jesu ube tshilo kubo abaPostoli abakalayo, be bona, ukuti u za kufa, a ba shiye, ukuti: "Ku ni lungele, ukuba ngi muke. Uma ngi ngemuki, uMtokozisi ka yi ku za kini, kepa uma ngi muka, ngi ya ku ni tumela yena" (Joh. 16, 7). Uti futi ngaye lo'Moya: "Kepa nxa e se fikile lo, u Moya weqiniso, u yo ni fundisa iqiniso lonke" (Joh. 16, 13). Lesi'sitembiso sa qala uku gcwaliseka kakulu ngosuku lwepentekoste, lapo uMoya wehlela pezu kwabapostoli ngesimo somlilo, be shumayela izilimi zonke. Ngalomhla uMoya wa qala kakulu lo'msebenzi wawo woku li biza noku li buta noku li kanyisa noku li hlambulukisa noku li misa ibandhla lonke laba ka Kristu eli sezweni.

## I.

"Kepa isikati si yeza, se si kona na manje, sokuti abadumisi abaqinisileyo ba ya ku m du-

misa u Yise ngomoya na ngeqiniso; uYise u funa aba m dumisayo abanjalo" (Joh. 4, 23).

Abaningi pakati kwalabo, aba be fikile eJerusalem ngosuku lwepentekoste, be vela emazweni onke, babuyela ekaya, ba yi hlwanyela imbeu yezwi li ka Nkulunkulu emakaya abo.

Nabapostoli ba qala ukuya ezindaweni zonke, be fundisa, be bapatiza njengalo izwi li ka Jesu Kristu lokuti: "Hambani, ni fundise izizwe zonke ni zi bapatize egameni lika'Yise neNdodana noMoya ohlambulukileyo."

## IGAZI LOFAKAZI LIYIMBEU YEBANDHLA.

3 U Jesu u be tyilo kubo abafundi bake ukuti ba ya ku hlutywa ngenxa yake nokuti kufanele ngezinhlupeko eziningi uku ngena ezulwini Kwa ba njalo. Ngokuba inkosi ya lel'izwe, u Satane, u ya m zonda u Jesu nabakolwa kuye. Nabantu abangakolwayo aba sebumnyameni, bazonda ukukanya nabantwana bokukanya. Njengaloku e tyoyo uJesu (Joh. 3, 19), ukuti: "Uku lahlwa iloku ukuti ukukanya ku fikile emhlabeni, kepa abantu batanda ubumnyama ku nokukanya, ngokuba imisebenzi yabo imibi."

Abantu ba lelizwe ba be qambela abakolwayo izinto eziningi, babe qala uku ba zingela noku

ba bulala. Kodwa nangaloku Unkulunkulu wa kwenza okubi ku be kuhle. Ngoba loku 'kuzingela kwa ku njeng'omoya, owa si tyanela isibuya sika 'Nkulunkulu, ngi tyo ibandhla lake e wahlukanisa amabele namakoba. Abaqoto ba ka Jesu Kristu ba be keta nokuhlutywa nokulinyazwa nokubulawa ku noku m pika'umSindisi wabo. Ba be kumbula ukululeka okuhle ku ka Jesu (Joh. 16, 33) :

"Ezweni ni ya ku hlupeka, kodwa yimani isibindi, ngi li nqobile izwe." Futi : "Laba, aba ngi pika pambi kwabantu, ngi ya ku ba pika pambi ku ka Baba osezulwini" (Math. 10, 33).

Ba be lingisa abapostoli, aba be puma empakatini, "be jabula, ngokuba be be fanele uku patwa kabi ngegama li ka Jesu" (Imiseb. 5. 40) ; ba be m lingisa u Stefanu, owa m temba uJesu nasekufeni, owa li bona izulu li vuliwe no Jesu ngasesandhleni sokunene si ka 'Nkulunkulu, ebheka loku' kupumula nalenjabulo engapeliyo, aba ya kuhlanganyela yona bonke abamiyo ekukolweni ku ze ku be sekupeleni. Abanye o Kesare base Roma ba be bulala aba ka Kristu njengo Nero, owa bulala nabapostoli ababili, uPetru no Paulu ngomnyaka 68 emva kokuzalwa ku ka Jesu. Wa tyisa abanye abakolwayo ngomlilo, wa poqa abanye ukuba ba lwe nezilwane pambi kwabezizwe, aba ti indhlalo enhle ukubona ukubulawa kwabakolwayo, [Koliseum].

Ngeminyaka 250 aba ka Kristu ba be zingelwa nabaningi ba bulawa, be ngofakazi begazi.

Omunye u ngumbiskopo odumisekileyo wase Smyrna u Polikarp, owa funda, esemutya, ku Johannes umpostoli. Urulumeni wa ti kuye: "Ma ka m tuke uJesu." Kepa uPolikarp wa ti: "Se nga m konza uKristu ngeminyaka ya ba ngamashumi ashiyagalombili, ka z'a ngi hlupa ngaluto; po ngi nga m tuka kanjani, e inkosi nomsindisi wami na?"

Urulumeni wa ti: "ka tyiswe ngomlilo." UPolikarp wa kwela enkunini evutayo ngesibindi, e m bonga Unkulunkulu.

6 Nabezifazane ba be bulawa ngezinhlupeko eziningi kodwa abaningi ba qina kwa za kwa ba sekufeni, be lulekana uku nga zamazami, ba be kulekela aba ba bulalayo (Blandina, Felicitas).

7 Lokukukolwa okukulu kwaba ka Kristu kwa ba mangalisa kakulu abezizwe. Abaningi ba hlatywa enhliziyweni, ba pendukela ku lo Nkulunkulu, o wa e nika abantu bake amandhla nesibindi esingaka. Udumo lokukolwa kwa ba ka Kristu lwezwakala emazweni onke.

8 Nabaningi aba ka Kristu ba hlakazeka, be bonga igama lenKosi, ba tyela ngofakazi nokuti ba lungele nabo uku m dumisa ngegazi labo lo, owa e ba fele.

9 Kunjalo kwa miswa amabandhla amatya ezindaweni zonke. Kwa ku njengezwi leli: *Igazi lofakazi li yimbeu yebandhla.*

## KONSTANTIN OMKULU.

10 Ngomnyaka 323 kwa qala uku busa embusweni omkulu wase Roma ("umbuso wensimbi." Dan. 2) uKesare onamandhla o 'sibongo sake si "omkulu." Wa ti: "ma ba yeke uku ba zingela abakolwayo." U ya funga, u ti: "wa bona isibonakaliso ezulwini: unqamulezo olu negamu elicebezelayo pezu kwalo" lokuti: "U za ku nqoba ngaloku."

11 Wa e s'e vikela abakolwayo, wa ba dumisa ababiskopo nabafundisi, wa ba siza ukwaka izindhlu zokusonta ezinkulu. Naye uqobo lwake wa bapatizwa e nga ka fi.

12 Ibandhla la se li tola uku pumula.

Kodwa kwa se ku bonakala, ukuti ukupumula nokuhlala kahle okungapandhle nokuba nemfuyo ku iyona 'ngozi enkulu kulo ibandhla ku nokuhlutywa nokuzingelwa. Kwa buya kwa ngena futi amakoba amaningi pakati kwamabele, ngi tyo abazenzisi, aba be funa okwabo, pakati kwabaqoto ba ka Kristu. Ababiskopo abaningi ba qala uku zi kukumeza nokutanda ukubusa ngokwamakosi.

## ABAPROFETI ABA NAMANGA.

13 USatane o nobuqili obuningi namacebo amaningi wa qamba nokuningi okunye, ukuba a l'ahlule ibandhla li ka Kristu. Wa vusa abaningi, ukuba ba qambe izifundiso eziningi ezi

pambana nezwi li ka 'Nkulunkulu, ezidukisa imipefumulo.

14 Iko loku, aba be ku bonile pambili abapostoli, be xwayisa be kala izinyembezi, be novalo, njengaloku si zwa ngaye uPaulu, lapa eti (Imiseb. 20, 29).

Ngokuba ngi yazi loku, koti emva kokumuka kwami ku ngene pakati kwenu izimpisi ezipangayo, ezi nga yi ku haukela umhlambi.

## ARIUS.

15 Ngekatekisimu letu si ya vuma, ukuti uJesu umsindisi u ngUnkulunkulu uqobo nomuntu uqobo.

Kepa uArius owaseAlesandria wa fundisa e qinisa, e pika, e ti: "uJesu ka si 'Nkulunkulu uqobo, u yisidalwa." Ku sobala, ukuti lesisifundiso si ya li pika, si ya li cita izwi li ka 'Nkulunkulu, si ya ku cita ukukolwa kwetu, si ya m tuka nomsindisi. Isidalwa si nge ke si si size; ka si naku uku si kulula kuzo izono nakuwo umbuso ka Satane (Ihubo 49, 8). Isifundiso sake s'anda kakulu, sa li dunga ibandhla, sa dukisa abakolwayo abaningi impela kakulu.

Isifundiso sake sa lahlwa emhlanganweni wase Nikea 325, owa u menywe uKesare uKonstantin.

16 Owapikisana kakulu no Arius, wa m ahlula ng'umbiskopo omkulu odumisekileyo wase Alesandria *uAtanasiu*, o dunyiswa ngesibongo leso *uyise wokukolwa oku yisiminya (Pater orthodoxiae)*.

# UPELAGIUS.

17 Izwi li ka 'Nkulunkulu li ya si tyengisa, ukuti ngenxa yesono sefa si inyama, si nge naku uku ngena ezulwini, kupela ngokuzalwa ngokwapezulu ngamanzi nangomoya (i. Kor. 15, 50, Joh. 3, 5) nokuti si file ezonweni, nasezipambekweni (Eph. 2, 5). UPelagius wa pika loku, e tata kulo ikanda lake eti: "Isono sefa a si luto, ka si tatanga ukuma okubi ku Adam, si namandhla ngokwetu ukwenza okulungileyo."
18 Ngenxa yalobufarisi bake wa kuluma nangomusa ka'Nkulunkulu ngokweyisa.

Ngoba umuntu o nge zwa ukugula kwake, ka funi inyanga, kunjaloke nomuntu o nga z'azi kahle izono zake, ka sweli umsindisi.
19 Isifundiso sika Pelagius sa lahlwa kakulu emhlanganweni wase Efesu 431. Owapikisana kakulu no Pelagius, e casisela kahle ngesono nangomsa umfundisi nombiskopo odumisekileyo, uAugustin.
20 UAugustin e se mutya wa e ng'umuntu owonakeleyo, kepa unina okolwayo uMonika wa m kulekela kakulu. Unkulunkulu wezwa umkuleko wake. U Augustin wa penduka, wa ba umuntu ka 'Kristu oqoto nomfundisi omkulu webandhla. Wa bapatizwa umbiskopo u Ambrosiu, lo, owa li qamba lel'ihhubo, "Wena 'Nkulunkul' omkulu."

# UMUHAMED.

Lapo ibandhla li ka Kristu lonakala nasekufundiseni nasekuhambeni, Unkulunkulu wa tuma isiswepu esilukuni soku li jezisa.

Kwa vela ngasempumalanga, eArabia umprofeti o namanga uMuhamed, o wa zi tyaya umprofeti omkulu ku nabaprofeti bonke, ku noMose, yebo ku no Jesu futi, o wa be ti uMuhamed ngaye ukuti u ng'umuntu nje.

Isifundo si ka 'Muhamed ka si 'bukristiani, inhlama nje embi, a yi xovayo, e z'eba ezinye izimvutuluka zesifundiso si ka Kristu, ezinye zobu Juda. Kepa ubuningi bezifundiso zake ba qanjwa uye.

Aba m landela ba tiwa amaMuhamedane noma amamuselmane, ku ti: "abakolwayo." Ngoba u ti: ukukonza oku qanjwa uye yikona kukolwa impela (Islam); u ti: "abanye bonke ba ng'abangakolwayo noma izinja nje." Uti futi; "Aba lwela ukukolwa kwake ngenkemba, ba ya kungena ezulwini, lapo ba za kuhlala ngokumnandi, ba jabule ngezinkanuko zonke zenyama.

AmaMuhamedane a e cita amabandhla amaningi kakulu eAsia nase Afrika ngasenyakato ngenkemba nangomlilo.

Nanamhla a sa busa ezindaweni eziningi lapa a e kona amabandhla a ka Kristu kuqala.

Inkosi yawo enkulu i ng'uKesare wamaTurke, u Sultan wase Konstantinopel.

Nezwe elihlambulukileyo (Palestina) lapangwa iwo amaMuhamedane. Abakolwayo ba kala. OPapa se be shumayela, ukuti: "umsebenzi omuhle otandwa uNkulunkulu osiza ukuba izono zitetelelwe, uma abakolwayo basentyonalanga ba paka impi, ukuba ba li kipe izwe elihlambulukileyo neliba li ka Jesu esandhleni sama Muhamedane." Benza njalo be zama ngeminyaka e ngamakulu (1095-1291) ukwenza loku. Ngezinye izikati ba be nqoba, kepa b'ahluleka ekupeleni. Unkulunkulu ka tandi, ukuba abakolwayo ba lwele umbuso wake ngezikali zenyama. Wa ti uJesu ku Petru: "Buyisela inkemba emgodhlweni wayo" (Math. 26, 52.)

Lezi 'zimpi zi tiwa "*izimpi zomqamulezo.*" Aba be puma empini leyo ba be vama ukutunga unqamulezo ezingutyeni zabo emahlombe

## UKWANDA KWEBANDHLA.

Unkulunkulu wa e susile uti lwesibane sake kulo ibandhla lase Afrika ngasenyakato, e kade la li kanya, amaMuhamedane a si nyatela isivini seNkosi sakona. Kepa wa li quba izwi lake, wa tuma abafundisi bake uku misa amanye amabandhla e England, eGeremania, eSkandinavia (Norge, Swerige, Danemark).

Esiqingini sase Ireland kwa shumayela kakulu uSt. Patrick (u Patrick ohlamb.) umpostoli wase Ireland, wa misa amabandhla amaningi kona.

Umbiskopo olungileyo wase Roma, uGregor wokuqala, wa m tuma uAugustin, imunke, owa qala uku shumayela kakulu e England 596, uSt. Bonifacius, umpostoli wama Geremane, wa ngenisa kakulu ubu Kristiani eGeremania. Wa fa, e ng'ufakazi wegazi, e bulawa ama *Frise* eGeremania lasenyakato.

U Ansgar, umpostoli wabasenyakato wa shumayela eDanemark nase Swerige. E Norge be ku amanye amakosi alungileyo, a sebenza kakulu, ukuba a ngenise ubuKristiani; kakulu uOlaf ohlambulukileyo (St. Olaf) no Olaf Trygwason (indodana ka Trygwe).

## UBUPAPA.

Isidukiso esi nengozi enkulu ku nezinye esobuPapa baseRoma. Ngokuba ezinye iziduki nezinye izahluki be zi izimpisi ezisobala, za kitywa ebandhleni. Kepa uPapa wa zenza umbiskopo nenkosi yebandhla lonke ngokupoqa nangobuqili, wa zi misa, wa zi pakamisa, e hlezi etempeleni li ka'Nkulunkulu, e zi tyaya Unkulunkulu (ii. Thes. 2, 4), e ti u namandhla ngokwake uku tetelela izono, u namandhla pezu kwamakosi uku wa misa noku wa wisa. UPapa u ya qamba amanga, u ti : "u Petru umpostoli wa e umbiskopo wa se Roma, e pezu kwabanye ababiskopo." Uti : "uPapa u sesikundhleni si ka Petru, u dhl'ifa lake."

Lo'mhlola wa'nda, waba 'mkulu ngo Gregor wesikombisa, owa e hlezi esihlalweni sika Papa 1063-1085.

OPapa ba be tuka ngesiqalekiso abanye, ba bulala abanye abaningi, aba be nga ba vumeli, nabaninginingi abaqoto ba ka Kristu. Nanamhla uPapa wase Roma u ya ba tuka bonke, aba nga m vumeli.

O Papa naba ba landelayo ba fundisa izifundiso eziningi ezi namanga. Bapoqa bonke abafundisi, ba ti : "ku yisono, uma umfundisi e ganwa."

Kade kwa qala ebandhleni (Antonius ohlambulukileyo 356) ukuti nabesilisa nabezifazana ba zi bopa ngezifungo, be ti : ka ba so ze ba ganwa. Abesilisa abanjalo ba be tiwa amamunke (abahlalibodwa), abezifazana abanje ba be tiwa amanone. Indhlu yabo i tiwa iklostru, monasteri.

Loku 'kwenza kwabo be ku nge siso isono ngokwako, ngoba naye uPaulu umpostoli wa e tanda ukuhlala yedwa, e nga ganiwe, ukuba e nga tiywa luto ekuhambeni kwake okuningi, e shumayela iwangeliyo.

Kepa ku isono, ku ng'ubufarisi uku *temba* lokukuhamba kwobumunke. Nabaningi ba be kwenza loku ; ba kwenza na namhla. Futi ku yisono uku poqa nokwenza lo'mteto, wokuti : "abafundisi ma ba nga ganwa nempela." Uti u Paulu : ukwenza njalo ku izifundiso zamademone (i. Tim. 4,3)

Nezifundiso ezinye eziningi zamanga zi ya patwa ebandhleni li ka 'Papa. Ku ya qanjwa nomlilo ohlanzayo, ukuti : "abakolwayo, aba

be nga ka bi abapeleleyo impela, be sa hamba lapa emhlabeni, ku sweleke, ukuba ba hlutywe, ba hlanzwe isikati esitile emlilweni ohlanzayo (purgatorium), anduba ba ngene ekupileni."

Ba ti futi oPapa nokuti: "a ku lungile, ukuba abakolwayo ba funde iBibile, ku lungele abafundisi bodwa."

## IREFORMATIO.

(UKUHLANZWA KWEBANDHLA.)

Izifundiso ezi namanga zi ka Papa za ba 'ziningi, zibi kangaka, ukuba ba ba baningi, aba be namehlo oku bona ukwonakala nokuhlupeka okukulu kwebandhla ngaye u Papa.

Kodwa oPapa ba be namandhla nobuqili obukulu kangaka, ukuba aba pikisana no Papa b'ahluleka, be bulawa.

Omunye u ng'*uJohann Huss*, umfundisi olungileyo wase Prag, umuzi omkulu wase Bœhmen, eAustria. Yena wa tyiswa ngomlilo emhlanganweni wase Konstans 1415.

Omunye kubo, aba be li xwayisa ibandhla, be zi kombisa, be zi bonakalisa izifundiso zi ka Papa ukuti zibi, zi pambana nezwi li ka 'Nkulunkulu, u*Wicleff*, owa e fundisa e England † 1384, omunye u *Johann* Wessel, owa e fundisa e Geremania † 1489, naye u *Sawonarola*, owa e efundisa eItalia, wa tyiswa ngomlilo 1498.

Isikati si ka 'Nkulunkulu be si nga ka fiki. Kodwa esikatini sake esilungileyo Unkulunkulu wa lunguza, wa bona ukukala kwabantu bake, wezwa, wa ba haukela, njengaloku wa e ba haukele mandulo abantu bake, aba be hlutywa Egipite.

Unkulunkulu wa yi misa indoda, i be isitya esiketiweyo (Imiseb. 9, 15), wa yi hlomisa ngamandhla nangoMoya, e yi fundisa kakulu ezwini lake ngezinhlupeko eziningi (Imiseb. 14, 22).

## L'ENDODA I NG'UMARTIN LUTHER.

U Martin Luther wa zalwa emzini otiwa Eisleben e Saksen pakati kwe Geremania 1483.

Abazali bake uHans Luther noMargarete Lindeman ba be mpofu. Kwa bonakala masinyane, ukuti uMartin ung'umfana otobekileyo nokuteleyo, ngako abantu aba nomusa ba m siza ukuba a bekwe esikoleni esilungileyo. Wadhlula bonke aba intanga yake ngesineke nangokulalela. E s'e kulile, e yinsizwa, uYise wa tanda, ukuba uMartin a funde imiteto yezwe, a be ummeli; kepa uMartin wa e wu cabangela kakulu umpefumlo wake, wa e novalo lwezono wa buza, wa funisisa, e ti : Ngi nga sindiswa kanjani? Njengobuningi babantu baleso 'sikati wa cabanga ukuti a nga ku zuza uku pumula enhliziyweni, uma e z'ahlukanisa nabantu, a

ngene eklostru, a be l'imunke, a funde, a cabange, a kuleke njalo.

Ngako wa valelisa esikoleni nakubangane bake, wa sivalela eKlostru, kati uyise e m nqabela, loku, e dabukile, e tukutele futi.

Eklostru uMartin Luther wa zi hlupa kakulu ngokuzila ukudhla nokusebenza nokutyaya umzimba ngesiswepu nasemini nasebusuku. Kepa wa e ngenako uku tola ukupumula ngalendhlela nangokulunga kwemisebenzi, wa e novalo njalo; esaba intukutelo ka 'Nkulunkulu, e kala: maye izono zami, izono zami! Ngezinye izikati wa e city'uku fa ngobutakataka bomzimba nangovalo olukulu.

Wa duduzwa ngolunye usuku imunke elidala elimnene eli nokukanya kwewangeliyo nganxanye, ela m kumbuza izwi, ela city'uku kohlakala ngaleso'sikati, eli ti. Ngi ya kolwa ukutetelelwa kwezono. Naye u *Johann von Staupitz*, umbonisi wamaklostru a leso 'sigaba samamunke uLuther wa e hlangene naso esi tiwa ngegama lika Augustin: *Ama Augustinu*, wa linga uku m duduza noku m kanyisela, e m kumbuza ukuti uJesu wa twala izono zetu, wa zi fela.

Kwa qala kancane uku kanya enhliziyweni ka Luther. Kepa kwa dhlula iminyaka ku nga ka ngeni impela ukukanya okupeleleyo kwewangeliyo. Wa e sa m dumisa kakulu noPapa, e nga ka qondi kahle ukweduka okubi konke kwake.

Ngomnyaka 1508 inkosi noma umelektor wase Saksen ya mu pa uLuther isikundhla

sokufundisa esikoleni esikulu sase Wittenberg, lapo be be fundiswa kona, aba za ku fundisa abanye izwi li ka 'Nkulunkulu.

U Martin Luther wa qala uku yi shumayela noku yi casisela incwadi ka Paulu kwabase-Roma. Kodwa w'etuswa lel'izwi lokuti: Olungileyo u ya ku pila ngokukolwa kwake. Wa e nga ka qondi ukuti lel'izwi lokuti: ukulunga, eli vama kakulu uku patwa encwadini kwabase-Roma, ka li kombi ukuma ku ka 'Nkulunkulu, a jezisa ngako amashinga, kodwa ukuti ku komba kakulu lokulunga, Unkulunkulu a ku pa bona, aba kolwa kuye uKristu, e ba pa kona ngenxa ka Kristu, owa ba zuzela abantu ukulunga ngokulalela nangokuhlutywa kwake.

Wa e l'esaba, e city'uku li zonda lel'izwi (Rom. 1, 17). Kuya bonakaliswa ngalo (iwangeliyo) ukulunga ku ka 'Nkulunkulu, ngoba e nga ka li qondi lel'izwi lokuti: "ukulunga." Kepa wa qinisa njalo uku kuleka noku funda. Wa qubeka kancane kancane ekwazini, wa qala uku pumula ngoku m temba uJesu nokulunga kwake, e temba ukuti: "uJesu wa ngi fela nami, wa twala nezami izono; ngemisebenzi yami nangokulunga kwami ka ngi fanele luto"; imisebenzi isweleka, ilungile futi, uma izitelo zokukolwa, iminikelo ka 'Nkulunkulu elungileyo i ng'umoya odabukileyo owapukileyo, kepa nayo le'minikelo a yi namandhla ukutetelela isono nesisodwa, izono zi nge tetelelwe ngokunye, ngomnikelo ka Jesu Kristu ku pela, ukuti wa si fela. Si ya tetelelwa izono zetu, nxa s'amukela, si hla-

nganyela ngokukolwa lo'mnikelo ka Jesu. Futi: ukukolwa ku Jesu ku veza ukuhamba okutya, ku veza uku tanda uku yenza yonke intando ka 'Nkulunkulu noku tanda uku yi gcina imiyalelo yake.

Kancane kancane inhliziyo ka Luther ngokukanyiswa uMoya ka 'Nkulunkulu ya kululwa kuzo izibopo zi ka Papa na kuyo imiteto e qanjwe abantu. Kwa m siza ukuhamba kwake ukuya eRoma 1510, lapo wa tunywa kona ngezindaba zesigaba sama Augustinu.

Wa bona kona ukwonakala kwase Roma nokwobuPapa noku zi qenya ku ka Papa nokwame Kardinale (abapristi abakulu). UPapa u be tyilo, ukuti ku ya ku ba siza kakulu, ba tetelelwe izono bona abeza e Roma, be gaqa ngamadolo isikala Santa (ku ku ti umkwelo ohlambulukileyo), okwa ku tiwa ngokweduka ukuti umkwelo lowo ku iwo, owa u kade u sendhlini ka 'Pilatu eJerusalem. Uti uLuther ukuba a kwele ngokugaqa ngamadolo la zwakala, la nkenketa endhlebeni yake lel'izwi (Rom. 1, 12), lokuti: "Olungileyo u ya ku pila ngokukolwa kwake." Wa qala uku li qonda noku li bonga kakulu lelizwi, uti: "li isihlutulelo sencwadi ka 'Nkulunkulu, yebo isihlutulelo sasezulwini".

Ukuqala ku ka Martin Luther ukupikisana noPapa kwa ku nje: uPapa waka indhlu yokusonta enkulu eRoma e bizwa ngegama li ka Petru umpostoli. Wa swela kakulu imali kulowo msebenzi. Wa e s'e qamba into embi. Wa tuma emazweni onke aba

tengisa ngokutetelelwa kwezono, Omunye wa laba abatengisi, onesibindi esibi, u *Tezel* weza emzini otile oseduze noWittenberg, wa tengisa kona ngokutetelelwa kwezono, e memeza ngezwi elikulu, e ti: "Nxa imali i kenketa empongolweni, imipefumulo i ya puma emlilweni ohlanzayo, iya ezulwini."

ULuther wa tukutela emoyeni wake, wa xwayisa abantu, e ti: "uma ni temba lezi 'zincwadi zentetelelo, eni zitengayo ku Tezel, ni za ku buba esirokweni."

U Tezel wa hlanya, e ti: "uLuther u za ku tyiswa njeng'isahluki." Kodwa uLuther waqubeka njalo. Wa betela ngosuku lwa 31 lu ka Oktober 1517 esivalweni sendhlu yokusonta eWittenberg izinhlamvu ezi 95, ezi pata indaba yentetelelo e qinisa, e ti, ku yinkohliso embi uku zi temba izincwadi zentetelelo ezi tengwa ngemali.

Wa e s'e biza bonke, aba tandayo, ukuba be ze ba pikisane naye ngazo lezo'zinhlamvu.

Si ti: ngalolulusuku kwaqala loku okukulu lomsebenzi omkulu ka 'Nkulunkulu, awenzayo ngaye uMartin Luther, otiwa *ireformatio.*

U Papa wa m tuka uLuther ngesiqalekiso esikulu. Kepa uLuther wa ti: Loku ku nguye, o fundisa izwi li ka 'Nkulunkulu eliqinisileyo, kanti u Papa, o fundisa amanga, isiqalekiso si ka Papa si ize nje. Wa yi tyisa incwadi yesiqalekiso si ka Papa ngapandhle kwesango lase Wittenberg, be kona abantu abaningi aba ngofakazi nabafundisi nabafundi besikole sase Wittenberg.

UKarl wesihlanu, u Kesare wamaGeremane, wa mema umpakati wombuso, wati : ma wubutane emzini, o tiwa uWorms 1521.

Wa bizwa naye uLuther, ukuba i penywe, i tetwe indaba yake, Abangane ba ka Luther ba m luleka, ukuba a ngayi, be m kumbuza ukuti uHuss wa patwa kanjani na? Wa e se ti uLuther : "Kona o Satane be baningi e Worms be ngangazo izitini pezu kwezindhlu, ngi za ku ya kona."

Ku te, ukuba a fike kwa Worms, wa ese ngeniswa pakati kwebandhla labantu abakulu; wa e kona no Kesare nesitunywa si ka Papa namakosi amaningi nababiškopo.

Ba m yala, ukuba a kulume izwi libe linye, a zi dhle izifundiso zake, ku be ku pela.

Wa pendula uLuther, wati : "Uma ngi ngahlulwa nokuba ku be ngesibalo esihlambulukileyo nokuba ku be ngamagamu akanyayo, ngi nge zi dhle izifundiso zami ; futi a ngitandi ukwenza njalo ; ngokubani ka ku kuhle, ukuba umuntu apambane nokwazi kwake. Ngimi lapa, ngi nge kwenze okunye ; uNkulunkulu ma ka ngi size. Amen!"

Kwati, uba uLuther e muke, umpakati wa u'su mema umteto wokuti ba nga m bulala nje bonke aba tandayo ukwenza njalo, ku nga tetwa' ndawo. Kepa wa e s'e londoloziwe : Umnumzana wake u Fredrik ohlakanipileyo wase Saksen wa e tumile amabuto e kwele emahashini, e catyisile ubuso bawo, ukuba a m bambe kona endhleleni, a m yise enqabeni yase-

## WARTBURG.

Wa hlala kona izinyanga ezi 10. Kepa wa enga hlezi nje, enga sebenzi luto ; qa wa e sebenza njalo nakona ngokufunda nangokuloba. Wa qalake lapo nawo lo'msebenzi omkulu wokukumushela i Bibele ngokwesi Geremane, e li tata ezilimini zohlanga lwalo, olwamaHeberu nolwamaGreki.

Wa e s'e buyela e Wittenberg u Luther, e se hlala kona, e fundisa e shumayela, e lwa nezifundiso zi ka Papa nezinye izifundiso ezi namanga, ecasisela iwangeliyo ngezincwadi eziningi, ezi gcwele umoya nokuhlakanipa notando. Wa hamba ezindaweni eziningi, emisa amabandhla, e beka nabafundisi.

Ngomnyaka 1529 wa li loba ikatekisme lake elincane loku qondisa abantwana nabafundi nekatekisme elikulu loku qondisa abafundisi bezikole nabamabandhla.

Ngomhlangano wase Augsburg 1530, amaLutherane a beka pambi kwomhlangano isivumo sawo sokukolwa. Ku lesi 'sivumo, esi tiwa *ikonfessio lase Augsburg* bonke ba nga bona, ukuti uLuther ka qambi into entya noma izifundiso ezi ngaziwayo, kodwa ukuti wa vusa nje izifundiso ezi izo zi ka Kristu nezabapostoli, eza zi kohlakele.

Amadoda amanye aqoto Unkulunkulu wa wa misela uku m siza uLuther emsebenzini wake omkulu uPhilip Melankton, uBugenhagen, uJustus Jonas, noKruziger nabanye.

Ngomnyaka 1525 uLuther wa ganwa intombi

igama layo u *Katarina von Bora.* Wa e umfazi olungileyo. Bobabili ba be tandana, be hlalisana kahle.

Kwa ku ukupumula kuka Luther nentokozo yake enkulu elungileyo, nxa e se katele e nosizi ukudhlala noku kuluma izindaba zonke ezinhle noku beta ugubu kanye nomkake nabantwana bake nabangane bake.

Ngokristmas wa tanda kakulu uku kanyisa umuti endhlini yake kusihlwa noku beta noku-hlabelela amahubo noku kuluma nokuxoxa ngayo ingane ezelweyo eBetlehem.

Ngezikati eziningi uMartin Luther wa e nobutakataka obukulu bomzimba, wa cabanga ukuti u za kufa. Wa e jabula nje uku muka, a pumule, uma ku intando yenkosi, wa fana noPaulu ngaloku, njengaloku e tyoyo uPaulu (Filip 1. 23) : Ngi nenhliziyo yokudhlula, ngi hlale noKristu, ngokuba ku lungile kakulu. Kepa welekela njeng' uPaulu e ti : Kepa uma ngi pila enyameni, loku ku isitelo somsebenzi kimina ; a ngi kwazi engi ya ku ku keta (22). Wa se e hlalela isikati si ka 'Nkulunkulu. Esika-tini sake esilungileyo Unkulunkulu wa yi go-dusa inceku yake elungileyo.

Ngomnyaka 1546 uLuther wa e vagatshele eEisleben lapo wo e zelwe kona ukuba ahlanga-nise amakosi amabili axabeneyo. E se wu qedile kahle lomsebenzi, wezwa, ukuti u ya gula kakulu, e butakataka. Wa kuluma kahle nabangane bake namadodana ake amatatu abe kona, wa ba luleka bonke ukuhlala ekuko-

lweni okuqinisileyo. Wa e se kuleka, e kuleka ekuleka, e mbonga Unkulunkulu, owa e bonakalisile kuye indodana yake, umsindisi otandekayo uJesu Kristu.

We e se gcina, e pumisela katatu lamazwi: "Baba! ngi ya nikela umoya wami ezandhleni zako, u ngi kululile, wena, 'Nkulunkulu oqinisileyo."

Wa e se gqibuka.

Isidumbu sake sa yiswa e Wittenberg, wa mbelwa kona esontweni, baningi, baningi be m kalela.

Ba busisiwe abafileyo, aba fel' eNkosini! (Isamb. 14,13).

Ngomnyaka wokufa ku ka Luther 1546 iwangeliyo elipeleleyo nereformatio be l'andile, be li ngenile eGeremania lasenyakato, e Skandinavia nanganxanye kwamanye amazwe. Nase Italia nase Spania na kwamanye amazwe lapo kade ubumnyama bobuPapa bu bukulu, kona iwangeliyo la qala ukungena. Kepa uPapa wa hlanya e cita, e bulala nangomlilo nangenkemba, njal' uba iwangeliyo la citye la cima.

## AMAJESUITE.

Aba m sizayo uPapa kakulu emsebenzini wake wokuli citya iwangeliyo kwa ku isigaba esitya sabapristi. Sengati kwenzwa ngecebo eli nobuqili li ka Satane, ukuti sa vela lesi 'sigaba kanye nayo lendoda, eya qalisa lesi 'sigaba esi nodumo olukulu olubi kodwa.

Lesi 'sigaba si ya zi biza ngoku li pata kabi igama li ka Jesu : *amaJesuite.*

Igama lomqalisi waso u*Ignatiu Loyola* † 1556.

Nangu umprofeti onamanga o gqokis' okwezimvu, ngokuba wa e yindoda ekuteleyo, nabaningi kubafundi bake ba be ng'abafundileyo kakulu incwadi ka 'Nkulunkululu ; kodwa uku yi casisela kwabo kwa ku kubi. Ba be ng'esabi noku qamb'amanga noku bulala. Ba ti : "konke umuntu ekwenza ku vunyelwe, ku lungile nokwenza okubi, nxa e qonde uku veza into enhle ngaloku okubi, kakulu ukuba ande a kule amandhla ka Papa. Lapo si tanda uku ngena kona isifundiso esihlanzekileyo si ka Martin Luther, ba tyetya uku ngena labo aba ngamaJesuite.

Kuqala ba zenzisa uku fundisa izifundiso eziqinisileyo, kuti nxa be yengile abaningi, ba qala uku z'ambula noku li tuka iwangeliyo nereformatio (isici : Klosterlasse e Swerige.) Nabaningi b'edukiswa ngabo. Ngoba "abantu ba tanda ubumnyama kakulu ku nokukanya" (Joh. 3, 19).

Nanamhla amaJesuite a sebenza kakulu emazweni amaningi, a tanda uku ba buyisa pansi kwejoke li ka Papa abasindileyo. NaseEuropa nase Amerika nasezindaweni zonke a sebenza kakulu.

Kodwa na kuwo lamazwe lapo uPapa e namandhla amakulu, kona iwangeliyo li sa hlezi njeng' enhlansi yomlilo emloteni, li ya qamuka

ngezikati nezikati. Li ya shunyayelwa na lapo kade kwa ku valiwe kona impela, ngi tyo nase Italia, nase Spania nase Austria.

Ngomhlangano wase Trient 1545 uPapa nebandhla lake elamaRoma noma elama Katolike ba be zi valela impela iwangeliyo nereformatio, ba be misa, be qinisa zonke iziduko zabo, be tuka zonke "izahluki :" viz.: bonke, aba nga m laleli uPapa.

Unkulunkulu ma ka lu vimbele ulunya lu ka 'Papa nobuqili bake, ma ka pepete ngoMoya wake, ukuba iwangeliyo li vute, li kanyise imipefumulo eminingi, li xotye ubumnyama! Ma si kuleke, si cele, ukuba Unkulunkulu a tume izisebenzi eziningi ekuvuneni kwake, ngoba *ukuvuna* ku kulu, kepa abasebenzayo ba yincozana. (Luka 10, 2).

## AMABANDHLA A TIWA AMAREFORMED.

Ngesikati si ka Martin Luther kwavela eSweits [Switzerland], umfundisi igama lake uZwingli, owa qala naye ukulwa noPapa nezifundiso eziningi ezibi nemikuba eminingi emibi ka 'Papa. Naye wati : "Amanga le'ntetelelo yezono etengwa ngemali. Umsebenzi wake, e nga se ko, wa qutywa ngo *Kalvin*, umuntu wase Franse, owa fundisa eGenf.

Kepa bona bobabili ba bedukile ngezinye izinhlamvu : Ngokudhla kwe Nkosi : Noku uJesu ngamazwi akanyayo e ti : "Tabatani,

ku ng'umzimba wami, puzani ku 'ligazi lami,'' ba ya pika bona, ba ti: "Kasiwo umzimba ka Jesu ngempela negazi lake ngempela, ku ng'umfanekiso nje womzimba nowegazi li ka Jesu.'' Ba ti: "ababi ka ba dhli umzimba ka Jesu, ba dhla isinkwa nje,'' noku uPaulu uti: "Aba nga w'ahlukanisi umzimba we Nkosi, ba ya zidhlela ba zi puzela icala lokulahlwa'' (1. Kor. 11, 29).

Futi ngokuketa pambili noma uku misa pambili: *ipredestinatio.* (Rom. 8, 29) ba fundisa ukuketa okubili okuti: "Unkulunkulu pambi kwezikati zonke wa keta abanye, ukuba ba sindiswe, abanye ukuba ba lahlwe, e nga tandi, ukuba ba sindiswe, noku Unkulunkulu u ti u ya tanda, ukuba bonke ba penduke ba tole ukusindiswa'' (1 Tim. 3, 4. 2 Peter 3, 9).

Tina si ti njengo Luther, ukuti ukuketa ku ka 'Nkulunkulu noma ukumisa ku ka 'Nkulunkulu ngapambili kunye nje, ku *ng'ukuketa komusa,* Unkulunkulu a be keta ngako abakolwayo pambi kwezikati zonke, ukuba ba piwe ukusindiswa. Aba lahlwayo ba lahlwa ngecala labo, ngokuba ba be nga laleli iqiniso, Unkulunkulu kanako uku ba poqa.

Ama Lutherane namaReformede a bizwa ngezinye izikati ngegama linye amaProtestante (ku ti: abanqabayo, ngokuba ba be nqaba uku m lalela uPapa).

Amabandhla amaReformede namhla a hlukene, a yizinhlobo eziningi. Si ya ku beka ezinye nje lapa, si kombe nezifundiso ezinye

zawo ezidukayo, ezi pambana nesifundiso esihlanzekileyo sewangeliyo :

*Ibandhla labazalelwane*, ela miswa u Zinzendorf 1727. Li ya fana nebandhla lama Lutherane ngezinto eziningi. Ka li kanyisi kahle kangaka ngokulungisiswa ngomsa, ngokukolwa ku nge ko imisebenzi njeng' ibandhla lama Lutherane. Kepa li ya vuta otandweni. Li ya tuma izitunywa (Missionaries) emazweni amaningi pakati kwabezizwe. Nalapa eAfrika laseningizimu ku ilo lel' ibandhla, ela qala uku tuma abafundisi (u Smith).

*Amaepiskopale* (Church of England). Loluhlobo futi lu fana namaLutherane ngokuningi. Kepa ngamaSakeramente ba city' ukufundisa oku ka Kalvin.

Esinye isiduko sabo ba ti : "Ka si 'mfundisi kahle, o nga miswanga umbiskopo, o wa e misiwe omunye umbiskopo, o wa e misiwe futi omunye ku be uku miswa ngesilando esi nga nqamukiyo, esi vela kubapostoli (*successio apostolica.*)"

Ba ti futi : "Abafundisi abanye ka ba fanele uku misa (ngenisa, confirmare) abakolwayo ebandhleni, ababiskopo kupela.

*Amaprespiteriane* kwa Skotland, Amerika nezinye izindawo, ba m landela kakulu uKalvin.

*Amayindependente* nama *Kongregationaliste* ba fana kakulu nama *Prespiteriane.*

Uhlobo lwama Wesli nelama *Metodiste* lwa miswa uJohn Wesli † 1791, indoda ekuteleyo e b'ikwazi kakulu uku shumayela. Ngapandhle

kwokweduka nga masakeramente isifundiso esinye esidukayo sabaningi pakati kwabo ileso sokuti: " abanye abakolwayo ba nga tutuka kangaka ebungcweleni, ba ze ba be ng'abapeleleyo, be nge nasono."

*Amakweker* (ku ku ti abaqakazelayo) ba pambukile kakulu endhleleni ekufundiseni kwabo, ba kuluma ngezwi, aba ti li pakati kwomuntu, ba li babaza kakulu ku nezwi li ka 'Nkulunkulu, eli sencwadini yake, namasakeramente.

*Salvation Army*, ku ku ti: *impi yokusindisa* eya miswa e England u Charles Booth. Bona ka ba nakekeli ukwahlukanisa izifundiso namasakeramente, ba ti: "umsebenzi wabo uku memeza ezixukwini" ukuti: "vukani ebutongweni bezono, ni kolwe ku Jesu, ni sindiswe!"

## IZINDABA ZEBANDHLA, KAKULU EZEBANDHLA LAMALUTHERANE EMVA KWEREFORMATIO.

U Martin Luther e nga seko kwa vela abanye abafundisi abaqoto, aba landela ngomkondo wake, be lwela isifundiso esiqinisileyo, be kanya nasekuhambeni kwabo.

Si ya landa lapa amagama ayincozana nje: *Martin Chemnitz, John Gerhard, Johan Arndt, Paul Gerhardt.*

Owokugcina, owa e hlutywa ngenxa ka Kristu, e kitywa esikundhleni sake, ngokuba e nqaba uku li dunga izwi li ka 'Nkulunkulu ngokuyala kwenkosi yake, wa qamba amahubo amaningi amahle.

Ngomnyaka 1580 kwa vela incwadi ngokuqinisa kwabanye abafundisi, aba fanele uku yi penya bonke, aba li tanda izwi li ka 'Nkulunkulu eli nga dungiwe ngokwabantu, naba tanda uku penya ngesineke noku buza : li tini na? izinhlamvu zalo zonke zi njani na? Le 'ncwadi i tiwa *incwadi yokuhlangana* (book of concord).

Ngapandhle kwezivumiso ezidala : isiga sabapostoli, isiga sase Nikea, isiga si ka Atanasiu nekatekisme elincane nekatekisme elikulu ka Martin Luther zi kona nezinye izivumiso ezinhle, ezi pata, ezi qinisa ukukolwa *okuqala* okuka Kristu nokwabapostoli.

Noko amaJesuite nezinye izita zewangeliyo ba be funa uku li citya iwangeliyo, ela li qamukile ebumnyameni ngalo iReformatio, ba be nge nako ukwenza loku. UJesu wa si kumbula isitembiso sake sokuti : "Amasango ehaidese ka wa yi ku l'ahlula ibandhla lake.

Kwamanye amazwe ubumnyama ba buya, ba wa mboza, ngi tyo : Spania, Polen, Franse, etc. Kepa l'anda eGeremania lasenyakato nase Skandinavia nase Holland.

E Swerige si ya kumbula, si bonga inkosi elungileyo *uGustaw Wasa* kanye nabafundisi ababili, abazalelwane uOlaf

noLars Peterson (ka Petru). E Danmark noNorge si ya kumbula kakulu amakosi uKristian wesitatu noKristian wesine kanye nomfundisi uBugenhagen, owa puma e Wittenberg e tunywa uLuther, ukuba a li size ibandhla lase Danmark, nomfundisi uHans Tausen, futi umbiskopo wase Bergen kwa Norge, Geble Pedersen, owamiswa uBugenhagen kwa Kioebenhavn, emzini omkulu wase Danmark 1537.

E England kwa ku ukulwa okukulu. UPapa nabake be be funa uku li cita iwangeliyo, wa cita igazi eliningi.

Inkosi yakona uHenrik owesishiyangalombili wa e inkosi embi. Wa pikisana noLuther. Kodwa wa hlukana noPapa futi ngezindaba ezitile. Loku kwa siza ukuba iwangeliyo la tola ituba kona.

Inkosi uHenrik wa zi tyaya umlungisi webandhla. Wa misa izinhlamvu ezi 39 zokukolwa ezi izifundiso zase "Church of England" nanamhla nje. Indodakazi yake, inkosikazi u Elisabet † 1603, wa wa quba lo'msebenzi ka Henrik, wa siza uku li misa ibandhla lase England.

## IZIKATI EZINZIMA ZEBANDHLA.

Lo'moya, owavuta ku Martin Luther naba izisebenzi kanye naye, owa ba quba kuwo umsebenzi omkulu wereformatio, wa cima pakati kwabaningi, nabafundisi nabanye abebandhla. Ku njenga leli 'zwi lika 'Nkulu-

nkulu Isamb. 2, 4 : Kepa ngikusola, ngokuba uyekile utando lwako lokuqala.

Ngako kumbula, lapo u we kona, u penduke, wenze imisebenzi yokuqala : uma u ngenzi njalo ngi ya kuza kuwe masinyane, ngi suse uti lwesibane sako endaweni yalo, uma u nga penduki.

Kwa vela impi embi, e ya hlangalala iminyaka e mashumi matatu. Ngako le'mpi iya bizwa ngalo leli 'gama lokuti : impi yeminyaka e ngamashumi amatatu. Ya gcina ngomnyaka 1648. EGeremania ba be hlangene noPapa no-Kesare uku li cita iwangeliyo. Kepa ya wela inkosi yase Swerige e namandhla, e qoto ekukolweni, *uGustaw Adolf*, ya lwela amaprotestante. Uyena owa li qamba lel'-irubo elihle : "Qina bandhla elincane." Wa guqa kanye namabuto ake, ba li hlabelela lel' irubo, be nga ka qali ukulwa. Wa fa empini, kodwa Unkulunkulu wa vuma, ukuba a be ngumvikeli omkulu wokukolwa, owa e siza kakulu, ukuba ubumnyama bobu Papa bu nga bi bu sa citya ukukanya kwewangeliyo.

Kwavela amadoda alungileyo, a be kumbuza nabafundisi nabanye abakolwayo kakulu, ukuti ka kwanele uku nga li piki izwi li ka 'Nkulunkulu noku li vuma ngekanda kodwa ukuti ku sweleka kakulu uku li pata noku li vuma ngenhliziyo evutayo nesineke nakakulu ukutyengisa ukukolwa ngokuhamba okutya otandweni.

U Spener noFranke ba be ng'amadoda anjalo. Kepa abaningi bababafundi ba ka Spener no-

Franke beduka nga loku, ukuti ba babaza kakulu imisebenzi nokulunga okungapandhle ku noku kula ekumazini uJesu nasekwazini kwezwi lonke lika 'Nkulunkulu njengokusho kokutobeka ku ka Johannes : Nga e kula yena (uJesu), ngi ncipe mina. Laba ba bizwa ngokuti *amapietiste*, ku ku ti abatyengisa kakulu ngokungapandhle ukukolwa nokulunga kwabo.

La 'mapietiste, a e siza ngaloku uku ku lungisela indhlela ukweduka okukulu okutiwa : *Irationalismu.*

Isifundiso samarationalista ka si 'kukolwa kodwa uku pik'ukukolwa. Ngoba ba keta njengokutanda kwabo ezwini li ka 'Nkulunkulu, ba ti : ka ba vumi ukukolwa, kupela loku aba ku qondayo ngenqondo yabo. Ngako ba pika izimangaliso zenkosi, ba pika nobuNkulunkulu bu ka Jesu neziningi ezinye izimfihlakalo zokukolwa.

Abanye abaningi, kakulu kwa Franse, kepa na kwamanye amazwe, aba tiwa *amanaturaliste* ba hleka, be li tuka izwi li ka 'Nkulunkulu, ba ti : ukuma kwabantu kulungile nje, isifundiso esi ngesono nangomusa si ubuula nje. Ba ti : Konke ku lungile oku ngokwemvelo (natura). Kepa izitelo zalok'ukungakolwa za bonakala zi yesabeka.

Kwa Franse abantu ba hlubuka, ba yi bulala inkosi nenkosikazi yayo nabakulu 'baningi ningi, izwe lonke la gijima izingazi. Se be ti ubuKristiani bu fanele uku citwa. Ba ti : ku fanele uku dumisa noku konza inqondo yomuntu nje kupela.

Loku 'kugumbuqelwa okukulu (revolution) okwa se Franse kwaqala 1789.

Kodwa abanye abaningi se be qala ukukwelwa luvalo olukulu, be cabanga ukupeuduka noku m funa Unkulunkulu.

Unkulunkulu wa tuma nezinhlupo eziningi nezimpi nezokunye pezu kwabantu namazwe. Wa vela uNapoleon I, ukesare omkulu wase Franse, owa dunga lonke Europa isikati eside e nyatela pansi onke amazwe, wa ze wahluleka, wa botywa 1815, wa yiswa e St. Helena, esiqingini, lapo wa fela kona 1821, (ku lesi 'si qingi lapo esikatini samanje wa hlala kona uDinizulu, e botyiwe, namaBunu abotyiweyo a hlala kona).

Abantu ba bubula pansi kwenzinhlupo ezi'kulu ezinje. Abaningi ba be vuswa, ukuba ba buyele ekukolweni, ba li penye, ba li funde ngamandhla izwi li ka 'Nkulunkulu ba kuleke ba buyele emitonjeni epilayo ba shiye imitombo evuzayo, a nge hlale kuyo amanzi (Jer. 2, 13). Kwa vela nabafundisi abalungileyo, abati: pendukani ni buyele kulo izwi li ka 'Nkulunkulu eli nga dungiwe ngokwabantu njengokufundisa ku ka Martin Luther. Umfundisi onje be ku u *Klaus Harms* wase Kiel.

## IMIHLANGANO YOKWANDISA IBIBELE NOMSEBENZI WOKWANDISA UMBUSO KA NKULUNKULU PAKATI KWABEZIZWE NABAJUDA.

Ezinye izitelo ezihle zokukolwa okuvukileyo zi imihlangano yokwandisa ibibele (Bible Societies) nomsebenzi wokwandisa umbuso ka 'Nkulunkulu pakati kwabezizwe nabaJuda (mission), njengokutyo ku ka Jesu "Hambani, ni fundise izizwe zonke, nibapatize zona egameni li ka 'Yise neNdodana noMoya ohlambulukileyo (Math. 28).

Imihlangano yokwandisa ibibele ya zama uku li pendula ibibele kuzo zonke izilimi zomhlaba, i b'i tengisa ngalo ibibele ngemali elula. Izitunywa zokukolwa (missionaries) zi ya hamba, zi shumayela iwangeliyo emhlabeni wonke, zi nesibindi nesineke. Uma abanye be bulawa imbo no mabe bulawa ngabantu, aba nga li qondiyo, aba li zondayo iwangeliyo, kanti ku tyetya uku ngena abanye esikaleni njengokutyo kwesihlabelelo esi 110:

"Abantu bako ba ng'abavumayo ngosuku lokuhlasela kwako ezivunulweni zobungcwele esizalweni sokusa; ku kuwe amazolo obutya bako." Onke amabandhla se wa tuma izitunywa pakati kwabezizwe nabaJuda. Sengati England li yahlula amanye amazwe ngobuningi bezitunywa.

Nebandhla lama Lutherane se li kade li

kumbula lomyalezo ka Kristu : "Hambani etc." Nanka amagama amanye ; u *Ziegenbalg*, owa qala, wa ya eYindia † 1719 no Schwartz.

E Norge si ya kumbula u *Hans Egede*, owa ya esiqingini sase Greenland wa shumayela kuwo ama*Eskimo* †1758 ; Thomas von Westen, owashumayela kuwo amaLapi eNorge ngasenyakato. Umsebenzi wake wa qutywa pambili ngo Nils Stockfleth.

Louis Harms umfundisi waseHermannsburg e Germania †1865, wa e nesineke, wa misa nesikole sokufundisa, esa tuma, si sa tuma namanje abafundisi abaningi eNatal, kwaZulu naseTransvaal.

Umbiskopo uHans Schrender wase Norge †1882, wa e umfundisi owokuqala, owa vunyelwa amakosi akwaZulu uku ngena ezweni lamaZulu. Wa misa imission na kwa Madagaskar. Abafundisi aba vela eAmerika (amaPresbiteriane) ba be pendula lonke ibibele kuso isiZulu.

U Gützlaff † 1854 wa ya e China. AmaJesuite kade wa e misile imission kona pambi kweminyaka emakulu a e bapatizile abaningi, kepa lel'imission kade lase li citiwe. Kulo leli 'zwe elikulu lase China ku sebenza abafundisi abaningi, be vela emazweni onke.

Kepa abantu ba kona ba lukuni. Ngezikati eziningi ba be bulele abafundisi nabakolwayo abaningi. Nangales'isikati ba sand'uku bulala noku xotya abaningi. Kepa ngoku siza kweNkosi nakona igazi lamaMartiri li za ku ba

imbeu yebandhla esikatini esilungileyo si ka 'Nkulunkulu.

IMission eli seziqingini eziningi zolwandhle olu ngaseningizimu laqalwa u*John Williams* owase England owa fa, e ngufakazi wegazi 1839.

E *Amerika* akona amabandhla amaLutherane amaningi. Indoda, e b'i sebenza kakulu kunamanye ukuba a mise, a lungise amabandhla amaLutherane kona, avimbe izifundiso ezi namanga, u *C. T. W. Walther.* NamaPresbiteriane namaWesli namanye amaprotestante amaningi a kona. Onke la'mabandhla a kutele ukutuma izitunywa zokukolwa (missionaries) endaweni zonke na kona eAmerika pakati kwabantu abamnyama, aba kona, be kululiwe kubo ubugqila, na pakati kwamaYindinani, abantu ababomvu abab'akile eAmerika, be nga ka ngeni kona abelungu.

Naba ka Papa kodwa ba sebenza ngokukutala, ukuba ibandhla labo l'ande kakulu eAmerika. Inkosi nenhloko yebandhla ma yi vimbe amandhla namacebo abo, yena, a be tyilo ukuti: amandhla ehaidese ka wa yi ku l'ahlula ibandhla lake!"

---

Math. 5, 18: "Ngi qinisile, ngiti kini: ku nga ku dhluli izulu nomhlaba, ku nge dhlule ibalana li linye nesicatyana si sinye somteto, ku ze kwenziwe konke."